# Katalan tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Katalan tili** — roman tillarining iber-roman guruhiga mansub. Ispaniyaning Kataloniya, Valensiya muxtor viloyatlarida, Balear o.larida, Fransiyaning Russilon tarixiy viloyatida, Sharqiy Tereney departamentida, shuningdek, Andorra davlati hamda Sardiniya orol (Italiya)ning Algero shahrida tarqalgan. Katalan tilida taxminan 8 mln.dan ziyod kishi gaplashadi (1992). Ispaniya (ispan tili bilan bir qatorda), Andorra davlatlarining (ispan va fransuz tillari bilan bir qatorda) rasmiy tili. Sharqiy (barselon, balear, russimon, alger) va gʻarbiy (leridan, valensi) dialektlarga boʻlinadi. Fo-netikasida murakkab konsonantizm (undoshlar tizimi) hamda fonemalarning nutkda gʻoyat oʻzgaruvchanligi bilan ajralib turadi. Mazkur tilning leksikasi va sintaksisiga ispan tilining taʼsiri katta boʻlgan. Katalan tiliga oid yozma yodgorliklar 11 —12-asrlarda paydo boʻlgan. 13-asr oʻrtalaridan adabiy Katalan tili shakllana boshlagan. Hoz. adabiy Katalan tili 19—20-asrlarda shakllangan. Uning asoschisi 19-asrda yashab oʻtgan atoqli yozuvchi J. Verdager. Yozuvi lotin alifbosi asosida.[1]

**Katalancha (valensiyacha) tili** Hindyevropa tillari oilasining roman guruhining okstian-roman ostguruhiga mansub hisoblanadi. Bu tildan tahmiman 11 mln. kishi gapiradi, Ispaniyaning kataloniya yerlarida (Kataloniya, Valensiya, Balear orollari), Fransiyada (Shimoliy Pirenei), Andorra va Italiyada (Sardiniya orolidagi Algero shahri) bu til rivojlangan. Yuqorida sanab o'tilgan Ispaniya provinsiyalarida va Andorrada bu til rasmiy til hisoblanadi.

| Katalan tili | |
|---|---|
| **Milliy nomi** | català [kətə'la], valencià [vəlen'sja] |
| **Mamlakatlar** | Ispaniya, Fransiya, Italiya, Andorra |
| **Rasmiylik holati** | Andorra, Kataloniya, Balear orollari, Valencialar mamlakati |
| **Soʻzlashuvchilarning umumiy soni** | 9,9 mln. kishi; Kataloniya, Valencialar mamlakati, Balear orollari, Aragon, Mursia, Shimoliy Pireney, Algero shahri |
| **Turkumlanishi** | |
| **Til oilasi** | Yevrosiyo tillari |
| **Alifbosi** | lotin |
| **Til kodlari** | |
| **ISO 639-1** | ca |
| **ISO 639-2** | cat |
| **ISO 639-3** | cat |

## Manbalar


1. "Katalan tili" *Oʻ zME*. K-harfi (http://n.ziyouz.com/books/uzbekiston_milliy_ensiklopediyasi/O'zbekiston%20Milliy%20Ensiklopediyasi%20-%20K%20harfi.pdf) Birinchi jild. Toshkent, 2000-yil